احفظ الله يحفظك

# Rabbi tiiysi Rabbiin sitiiysaa.

| | |
|---|---|
| Hadiisa , kana saahibticha nabi Muh-ammad , abbaa abbaas kan maqaan isaa {abdullaahii ilma abbaas} je`a-muutu nuu odeesse Rabbiin isaan lamaanirraa haa jaalatuu | عَنْ أبي العَبَّاسِ عبدالله بُنِ عَبَّاسٍ﵄ |
| *Ilmi Abbaas akki je`e | قالَ |
| *Gaaf tokko nabi Muhammad S.A.W.duub-be`een yaabbadheetan , wajji deema , nageenyi isarratti haa jiraatuu | كُنْتَ خَلْفَ النبي ﷺ يوْماً |
| *Duuba nabi Muhammad S.A.W. wanni naan je`e yaa mucaa, yaa gurbaa gaarii | فقالَ لي: يا غُلامُ |
| *An jechoota tokkon si barsiisaa akkaan qabadhu wannin siin je`u | إِنِّي أعَلِّمُكَ كَلِماتٍ |
| *Rabbii kee tiysi wanni nni Rabbii kee tiysituun shari`aa isaa tiysu`uuni waan inni itti si ajaje dalaydee , waan inni irraa si dhoowwerraa dhoowwam-u`uuni | اِحْفَظِ الله |
| *Yoo ati shari`aa Rabbii tiysite Rabbiin si tiysa Rabbiin nama waan gaarii dalagee, waan hamtuu dhiise , tiyseeti, bakka hundatti addunya`aa aakhira`atti , jiruu gaarii jiraachisa dhiira tayuu , dhalaa tayuu | يحْفَظْكَ |
| *Dubbii Rabbii keetii dhagayii shari`aa isaa akkaan tiysi | احفَظِ الله |
| *Yoo shari`aa Rabbii keetii tiy-site, if duratti agartaa. bakka rakkatte hundatti , si dhaqqabaa | تجِدْهُ تُجاهَكَ |
| *Ammas nabi Muhammad ilma | إِذَا سَأَلْتَ فاسألِ الله |

abbaasin akki je`ee gorse: yoo waa khadhatte ,Rabbuma kee khadhadhu , yoo waa barbaadde , Rabbumarra barbaadi , kan waa kennu , kan waa uumu , isaa namni hundi , isuma khadhataa namni waa argate hundi , isumarraa argatee duuba akkamitti Rabbii namuu itti haajamu dhiiftee , warra ifiifuu , Rabbitti haajamu silaa khadhattaa, sun gowwumma`a,takkaa adaba dhabuu .

| | |
|---|---|
| ***Ammas yoo gargaarsa barbaadde** | **وإذَا استَعَنْتَ فاستَعِن بالله** |

**Rabbumarra barbaadi, qalbiin tee namarabbin tayinitti , rarra`uu dhabu , waa hunda keessatti Rabbumatti irkadhu . duuba yoo haajan namni nama khadhatu, akka aadaadhatti waan Rabbiin harka namaa namaa kaaye, hin tayin , tan akka qajeello`oo beekkomsaa ,balaa addunya`aatifii , azaaba aakhira`aa jalaa najaa nama baasu`uu faa taate Rabbi khadhata. ammoo yoo haajan inni barbaadu tan Rabbiin akka aada`atti, harka gabroottan isarra , namaa kaaye taate tan akka waan namni harkaan tolchuu, takkaa malaan fixuu taate , yaa Rabbi qalbii gabroottan keetii naa laaffisi je`eeti Rabbi khadhata, maalif wanni namni sii godhu hundi waan Rabbiin harka isarratti sii kennuu katabee dabarsee**

| | |
|---|---|
| ***Waa takka beekhi ummanni hundi odoo waa sii godhu`urratti wali galanii wal gargaaranii** | **واعلَمْ أنَّ الأُمَّةَ لَوْ اجْتَمَعَتْ على أنْ ينْفَعُوكَ بِشَيءٍ،** |
| ***Waan Rabbiin harka isaanirratti sii kennuu dabarse malee, waa takka, waan biraatin sin naffa`an ,takkaayuu siin taran.** | **لم ينْفَعوكَ إلا بِشَيءٍ قَدْ كَتَبَهُ اللهُ لَكَ،** |
| ***Akkasuma ummani hundi odoo walii galee si miidhu`urratti wal gargaaranii** | **وإنَ اجْتَمَعوا على أنْ يضُرُّوكَ بِشَيءٍ،** |
| ***Waan Rabbiin si miidhuu isaanii sirratti katabee dabarse malee waa takka waan biraatin si miidhuu,hin dandayan** | **لم يضُرُّوكَ إلاَّ بِشَيءٍ قَدْ كَتَبَهُ اللهُ عَلَيكَ** |

| | |
|---|---|
| *Waan kana qalamni katabee irraa ra-aw`ate , kitaabni keessatti katabames | رُفِعَتِ الأقْلامُ وَجَفَّتِ الصُّحُفُ |

wanni keessatti katabamte qoorte ,takkaa goggoydee. wanni haqamu hin jiru wanni ganaa katabamu , hin jiru, wahayyuu Waan katabamee muramee dabree wanni argamu hundi akkuma Rabbiin muree dabarsetti , argamtii waa takkalleen, fedhii isaa ammallee , beekkomsa isaa , malee hin taau .

| | |
|---|---|
| *Hadiisa kana hanga asitti tirmiizi`iitu odeesse karaa sanada sahiihafii hasanille`een | رَوَاهُ الترمذِي، وقِالَ: حَديث حَسَنٌ صَحِيح |
| *Ammoo namni biraa, hadiisa kana akka as deemu kanatti , odeesse | وفي روايةِ غَير الترمذي |
| *Shari`aa Rabbii eeggadhu diin islaamaa tiysi,Rabbii kee hoggaa hunda if duratti, takkaa if biratti agartaa , dirmachuu isaatin si dhaqqabaa . | احفَظِ اللّه تَجِدْهُ أمامَكَ |
| *Hoggaa badhaadhaa, takkaa bal`inaa , Rabbii kee beekhi , takkaa yaadadhu | تَعَرَّفْ إلى اللّه في الرَّخاءِ |
| *Hoggaa ati rakkatte , si beekhaa takkaa si dhaqqabee si furaa | يعْرفْكَ في الشِّدَّةِ |
| *Waa takka beekhi, wanni Rabbiin sin tuyxuu dabarse , ta si tuyxu hin taane khayrii taatuu. Sharrii taatuu wanni Rabbiin azalitti sin geessuu katabee dabarse, sin geessu. Kheyrin Rabbiin siin fedhin , odoo hangamuu argatu`uuf jaatanii gootee hin argattu sharriin siin hin fedhin, odoo hangamuu namni siin fedhee sin tuyxu | واعْلَمْ أنَّ ما أخْطَأكَ لم يكُنْ لِيصِيبَكَ، |

| | |
|---|---|
| ***Ammoo wanni Rabbiin azalitti haa si tuyxuu katabee dabarse , odoo wanni feetelleen taatee , sin hanqattu ,takkaa si tuquun ooltu khayrii taatu, sharrii taatuu , wanni Rabbiin sii katabe , takkaa sii qoode sin hanqattu wanni argamu marti, waanuma muramee dabree .** | **ومَا أصاَبَكَ لم يكُنْ لِيخْطِئَكَ** |
| ***Ammas waa takka beekhi, milkiin takkaa mirgaan galatuun , xilaata injifatuun ,sabri`iin yookaa obsaan wajji lola xilaatarratti obsuu taatuu ibaada`arratti obsuu taatuu, dili`irraa obsuu taatuu ,Rabbiin gargaarsa isaa-tin, nama obsa qabu wajji jira .** | **واعْلَمْ أنَّ النَّصْرَ مَعَ الصَّبْرِ** |
| ***Farajaan ,takkaa furmaanni balaan jabaatu`uun wajji jira balaan takkaa rakkoon yoo namatti jabaatte, Rabbiin farajaa, takkaa furmaata namaa fida** | **وأنَّ الفَرَجَ مَعَ الكَرْبِ** |
| ***Waan jabaates, laafi** | **وأنَّ مَعَ العُسْرِ يسْراً** |

**naatu wajji jira waan jabaate, namni laaffisu Rabbii tokkicha kan balaa fide Rabbii , kan yoo obsanii itti dheysan namarraa deemsisu isa , wanni hundi harka isaati jirtii kan rakkoo fide Rabbii kan bal`oo fidee rakkoo deemsisus, isuma waa takkalleen fidhii isaa malee hin taatuu .**